WIKIPEDIA

# Fiteny kibosy

Ny **fiteny kibosy** na **sibosy** dia fiteny ao Maiôty tenenin'ny olona miisa 47 900 tamin'ny taona 2012. Izy no fiteny nibeazeana faharoa ao amin'io nosy io izay manao ny fiteny frantsay ho fiteny ofisialy. Fitenim-paritry ny teny malagasy ny fiteny kibosy ka isan'ireo fiteny malaio-pôlineziana ao amin'ny fianakaviam-piteny aostrôneziana. Manakaiky ny fiteny malagasy tenenina any amin'ny faritra avaratra andrefan'i Madagasikara (Antsiranana sy Mahajanga) ny fiteny kibosy.

Ireto ny tanàna sasany ao Maiôty itenenana kibosy: Bambo-Est, M'Bouini (na M'Boueni), Passi-Kéli, M'Ronabéja, Kani-Kéli, Chirongui, Poroani, Ouangani, Chiconi, Sohoa, M'Tsangamouji, M'liha, Acoua, Mtsangadoua, Hamjago, Dapani, Mtsamoudou.

## Jereo koa

- Fiteny kômôriana